# ATỤLA EGWU ỌNWỤ

Jisus siri ya, Mu onwem bu nbilite-n'ọnwu na ndu:
onye nēkwere na Mu, ọ bu ezie na ọ nwuru,
ọ gādi ndu: ma onye ọ bula nke di ndu nke nēkwere
kwa na Mu, agaghi-anwu... Jn 11:25-26



**ENWERE EZIOKWU ANỌ ANYỊ KWESỊRỊ ỊGHỌTA:**

# 1 CHINEKE HỤRỤ GỊ N'ANYA.

**CHINEKE CHỌRỌ KA GỊ NA YA NWEE NDỤ EBIGHỊ EBI N'ELUIGWE.**
N'ihi na Chineke hụrụ ụwa n'anya, nke a mere o jiri nye Ọkpara ọ mụrụ naanị ya, ka onye ọbụla kweere na ya ghara ịla n'iyi, kama ka o nwee ndụ ebighị ebi. JỌN 3:16

**CHINEKE CHỌRỌ KA I BIE NDỤ BARA URU.**
Onye ohi na-abịa naanị ka o zuo ohi, gbuo ma bibiekwa; abịara m ka ha nwe ndụ ma nwebigakwa ya oke. JỌN 10:10

**OTÚ Ọ DỊ, ỌTỤTỤ NDỊ ANAGHỊ ENWETA NDỤ NWERE NZUBE NA HA AMAGHỊ NDỤ EBIGHỊ EBI N'IHI NA...**

# 2 MMADỤ BỤ ONYE MMEHIE SITE NA OKIKE. N'IHI YA, E KEWAPỤRỤ YA N'EBE CHINEKE NỌ.

**ANYỊ NIILE BỤ NDỊ MMEHIE.**
N'ihi na mmadụ niile emehiela ha ekwesikwaghị otuto Chineke.
NDỊ ROM 3:23
**NTARAMAHỤHỤ NKE MMEHIE BỤ ỌNWỤ.**
N'ihi na ụgwọ ọrụ mmehie bụ ọnwụ... NDỊ ROM 6:23

**ENWERE ỤDỊ ỌNWỤ ABỤỌ A KPỌTỤRỤ AHA NA BIBLE:**
• **ỌNWỤ ANỤ AHỤ**
Dị ka ọ bụ ihe a kwadooro mmadụ ọbụla ịnwụ naanị otu ugboro, ma e mesịa ikpe esochie, NDỊ HIBRU 9:27
• **ỌNWỤ IME MMỤỌ MA Ọ BỤ IKEWAPỤ EBIGHỊ EBI N'EBE CHINEKE NỌ**
Ma ndị na-atụ ụjọ, ndị na-ekweghị ekwe, na ndị na-emetọ onwe ha, na ndị ogbu mmadụ, na ndị na-akwa iko, na ndị ha na mmụọ ọjọọ na-akparịta ụka, na ndị na-ekpere arụsị, na ndị ụgha niile, ihe ha ga-eketa bụ ikpe ọmụma nke ịbanye n'ime olulu ahụ e ji nkume na-enwu ọkụ kwanye ọkụ. Nke bụ ọnwụ nke ugboro abụọ. MKPUGHE 21:8

Ọ BỤRỤ NA MMADỤ KEWAPỤRỤ ONWE YA N'EBE CHINEKE NỌ N'IHI MMEHIE YA, GỊNỊ BỤ IHE NGWỌTA NYE NSOGBU A?

ANYỊ NA-ECHEKARỊ IHE NDỊ A DỊ KA IHE NGWỌTA:

# OKPUKPE NA OMUME

OTÚ Ọ DỊ, E NWERE NANỊ OTU IHE NGWỌTA NKE CHINEKE NYERE.

# 3 JIZỌS KRAỊST BỤ NANỊ ỤZỌ ELUIGWE.

**NKE A BỤ IHE CHINEKE KWURU.**

**Jisọs sịrị ya, Mụ onwe m bụ ụzọ, na eziokwu, na ndụ. O nweghị onye na-abịakwute Nna m ma ọ bụghị site na m. JỌN 14:6**

**JIZỌS KRAỊST KWỤRỤ ỤGWỌ UGWO MAKA MMEHIE GỊ N'ỤZỌ ZURU EZU.**

**N'ihi na Kraịst n'onwe ya hụrụ ahụhụ nwụọ n'ihi unu otu mgbe. Onye ezi omume nwụrụ n'ihi ndị ajọ omume, ka ọ kpọrọ unu bịakwute Chineke. N'ihi na e mere ka ọ nwụọ n'anụ ahụ ma e mekwara ka ọ dị ndụ na mmụọ ya. 1 PITA 3:18**

**CHINEKE NWERE NKWA NKE NDỤ EBIGHỊ EBI.**

**Onye ọbụla kwere n'Ọkpara ahụ nwere ndụ ebighị ebi, ma onye ọbụla jụrụ Ọkpara ahụ agaghị ahụ ndụ n'ihi na iwe Chineke ga-adịrị ya. JỌN 3:36**

## 4 ANYỊ AGHAGHỊ INWE OKWUKWE NA ONYENWE ANYỊ JIZỌS KRAỊST MAKA NZỌPỤTA ANYỊ.

**EMERE KA NZOPUTA AYI KWE OMUME SITE N'AMARA NKE CHINEKE SITE N'OKWUKWE NIME JISUS KRAIST.**

**N'ihi na ọ bụ site n'amara ka e ji zọpụta unu site n'okwukwe. Nke a abụghị ihe unu rụpụtara n'onwe unu, ọ bụ onyinye nke Chineke. O siteghị n'ọrụ, ka onye ọbụla ghara ịnya isi. NDỊ EFESỌS 2:8-9**

**WERE OKWUKWE KPEKUO CHINEKE EKPERE:**

**ONYENWEANYỊ JIZỌS, DAALỤ NKE UKWUU MAKA OKE ỊHỤNANYA GỊ N'EBE M NỌ. A NA M EKWUPỤTA NA ABỤ M ONYE MMEHIE NA A NA M ARỊỌ MGBAGHARA. DAALỤ MAKA ỊNWỤ N'OBE IJI KWỤỌ ỤGWỌ MAKA MMEHIE M. EKWERE M NA NBILITE N'ỌNWỤ GỊ. SITE UGBU A GAA N'IHU, A TỤKWASỊRỊ GỊ OBI DỊKA ONYENWE M NA ONYE NZỌPỤTA. ANA M ANABATA ONYINYE GỊ NKE NDỤ EBIGHI EBI MA NYEFEE NDỤ M N'AKA GỊ.NYERE M AKA IRUBE ISI N'IWU-GI NILE NA IME IHE DI UTỌ N'ANYA GI. AMIN.**

**Ọ BỤRỤ NA I KWERE NA JIZỌS KRAỊST, IHE NDỊ A EMEWO GỊ:**

**• NDỤ EBIGHỊ EBI NA CHINEKE.**
**Nke a bụ uche nke Nna m, na onye ọbụla lere Ọkpara ahụ anya, kwerekwa na ya ga-enweta ndụ ebighị ebi, m ga-emekwa ka o bilie n'ụbọchị ikpeazụ. JỌN 6:40**

**• CHINEKE AGBAGHARALARỊ GỊ MMEHIE GỊ.**
**(OGE GARA AGA, UGBU A, ỌDỊNIHU)**
**N'ihi na ọ napụtara anyị site n'ike nke ọchịchịrị, bịa kpọfee anyị n'alaeze nke Ọkpara ya ọ hụrụ n'anya. Onye anyị si n'ime ya nwee nzọpụta, nke bụ mgbaghara mmehie niile. NDỊ KỌLỌSI 1:13-14**

**• Ị BỤ IHE ỌHỤRỤ E KERE EKE N'ANYA CHINEKE.**
**NKE A BỤ MMALITE NKE NDỤ ỌHỤRỤ GỊ.**
**Ya mere, ọ bụrụ na onye ọbụla amalite ịdị ndụ n'ime Kraịst, ọ ghọọla onye e kere ọhụrụ, ihe ochie agaala, nke ọhụrụ anọchie. 2 NDỊ KỌRỊNT 5:17**

**• Ị BỤZI NWA CHINEKE.**
**Ma ndị ahụ niile nabatara ya, ndị ahụ niile kweere n'aha ya ka o nyere ike ịghọ ụmụ Chineke. JỌN 1:12**

**N'ihi na ọ bụ site n'amara ka e ji zọpụta unu site n'okwukwe. Nke a abụghị ihe unu rụpụtara n'onwe unu, ọ bụ onyinye nke Chineke. O siteghị n'ọrụ, ka onye ọbụla ghara ịnya isi. NDỊ EFESỌS 2:8-9**